*Pou tout moun lavi mete sou wout mwen. Pou Manman m ki kite mond sa a epi abite powèm mwen yo.*

Si ma bato-n ap konte zetwal nan bon van
N-a kouche sou do pou n-tire kont
Si lyann patat nou ap kouri atè kou koulèv vèt
N-a chita bò dife pou n-tann mayi mi.

***Feliks Moriso-Lewa***

*__Ekri pou gwosi laj ou__*

***Bese Triye*** s'on demanch powetik, ki bay posibilite pou chak lektè yo powetize chak powèm nan fason pa yo. Nan sans sa a nou ka di, konnprann liv sa a, se suiv chak pati ladann tankou you wout ki pap mennen w okenn kote, si w pa konn kote w prale. Li senp, ou pa bezwen mizisyen pou w konn mizik, ou jis bezwen konn mizik la epi idantifye l chak lè w tande l.

Anpil fwa nou panse enpòtans yon powèm, se lè l powèm pou yon rezon. Nou ka pran l pou referans nan yon sitiyasyon, vire l tounen jan nou vle tankou yon powèm dwe itil pou yon rezon kelkonk. Si nou pa gen yon kategori pou mete l, ou byen konpare l ak lòt powèm ki ekri déjà, travay ki anfas nou an pap pwezi. Youn nan direksyon ki pi fasil anpil lektè toujou pran se chache

lòt powèm andan powèm yap li a, pou Analiz yo ka konplè, epi satisfè yo fasil san grate tèt. Estetik nou itilize nan ***Bese Triye*** a, rejwenn lojik filozòf ***Hannah Arendt*** la sou diferans ant sa nou kreye pou mond la ak sa nou kreye nou pou lèzòm. Yon powèm pa bezwen ni yon atansyon espesyal, ni yon trètman entèlektyèl notarye pou l powèm. Si non, tout sa santiman nou apwouve t'ap pwezi, t'ap literè ou byen atistiik.

Travay ***Bese Triye*** a, se yon parantèz janm louvri sou richès pwezi nan lang Ayisyen an, kote chak powèm se yon desen sireyalis, yon labirent, yon masuife, yon refren majikoreyalis.

Pa chache ni sans, ni konpreyansyon, ou byen paralèl san fon ni fòm, powèm pa obeyi entèpretasyon kalkile. Si w pa pare pou w envesti nan rechèch la, ou pa ka konprann emosyon k'ap degaje a, paske emosyon powetik pa emosyon fiks, k'ap disparèt apre

w fin li liv la. Men, pito k'ap pwodui sans, ak lòt emosyon chak lè liv sa a ouvè fèmen.

*Anderson Dovilas*

*Lòt bò dlo*

*M'ap veye lonbray mo, pou m voye parabòl lanmou ba ou. Nou pap pile menm tè, syèl la pa mezire. Lè solèy leve bò lakay ou s'on vwayel an sispan l'ap niche, bò lakay pa m li s'on demwazèl po jòn k'ap dewoule je dou.*

Lanmou pa janbe dlo
Lamès pa gen fontyè
M'ap veye lè van an marasa
M'a ekri fòm lavi pou ou cheri

Lè madanm ou pa la
Wap reve lwen bondye zanmi
Tout ryèl fèmen pòt
Pa gen kwen pou w chofe
Kaban pa repozwa
Se desten maladi
Pale nan fèy twonpèt
Pa ka fè vwa gwosi

M'ap veye rès silans
Pou m pyese yon souri pou ou.

Mwen kouche longè kò m
M'ap ekri jan wap chanje bò
Nan rèv ou
Toupatou sou latè
Pwoblèm lòm anjandre
Gen remò do bosi
Se te marèl pou dous yon tan
Kijan moun dezabiye lè maryaj ranvwaye ?

*Lodè yon tas kafe nan lodyans, pa yon kout peny vwazinay foli demwazèl. Lapli k'ap devwale tèt mòn anba yon tan baskile se temwayaj yon move pwosè lè rezon moun likide pou dous.*

*Piwèt*

Ou souri tank'on pas dlo
Douvanjou ap meble
Tou ble
Vwa w son konbinezon leman
K'anpeche kè m
Bat nan kòm
Si lonbray fanm te gen fòm politik
Lanmou tap lou kou dèy.

*Meli melo*

Maten an solèy la leve sou move bò, apre kòk fin chante, li pwononse non tout fanm tankou tibo sou bouch te gen fòm fizik. Anba kanson midi maraton koulè, nan fistibal jibye gouye pou dèy, ki jou nan semèn nan moun fè pi bèl pitit?

***Reveyon***

M'ap gade w ki prale, ki prale lwen lavi, ki prale san lonbray. Je nou kole nan kò nou san kouti, vwa nou mare souf nou san ne. Peyi m pa gen adrès senk etwal, nan blakawout tout pye bwa se repozwa prèv damou. Nan ki peyi dòmi kole se krim?

*Lamayòt*

Mwen kouche nan mitan de paralèl tankou yon parazit lavi. M ap veye jan pwezi fè lèsanpa nan pwason davril. Syèl la ak tè a konbine nan sans mwen tankou lawon goch ak lawon dwat. Anvan solèy repwente, Nan ki je mesye marye pran jòf ?

***Palavire***

Si n'ap mache pou jou grandi, si n'ap ekri pou nou espere, si n'ap manje pou vant mennen, kilè n'ap viv tout bon ? Chak koridò son pyès teyat, yon degizman nan paj jounal. Chak mwa desanm nou santi bon, pou yon pè jouman apre Lewa. Nou mal jouke, nou mal kare. Si malere s'on maladi ki fèy ki bon pou li?

**Baskile**

Lanmou sa a kaye
Sou kè m
depi kèk tan
L ap grate m
Tankou maling

M renmen prije l
Pou l ka fè pij
Lè m blese l
Li pi dous
Pase dousè
M anvi panse l
Pou l ka geri
Men se lè l
Pa nan panse m

Map chache tretman
Men m pè remèd

Lè nou fache
Lonbray nou ret makonnen
Yon souri mwatye louvri
Twòp pou n renouvle

Si nostalji anfle powèm
Dlo je ka vèsifye
Sou fèy blan

***Serenad***

Sa fè lontan

M ap di w mwen renmen w

Mo yo pa janm fele

Mo yo pa janm fennen

Ni manti

Ni verite youn pa dekale po bouch

Poutan je w cheri

S'on devinèt tou blan

K'ap glise sou wòch galèt

Yon rivyè klè

Moun benyen bliye po

*Ou menm avè m*

*Se lonbray de powèm menm fòs.*

*Pwovèb*

Bote w s'on pari m kase ak solèy la
Lè lonbray ou monte sou sans mwen
Kè m pran pran tranble sou fèy papye
Tankou sèvolan
K ap chache lespwa nan van Kristal

Souri w se foliv viv mwen
Pito n kontan nan makiyaj
Olye zonbi banm jòf gwo midi.

*Makrèl*
Lannuit mache sou lanmè
san konvèti
Lapli tonbe san kase zo
Poutan kò w sou kò m
Sou entènèt ap pase mati.

***Bote kache***

Batistè riyèl pòtoprens
Tache nan talon pye l
Solèy la tèlman fè l grimas
Li panse zèbaklou
Se soulye nèf

Yo di l miwa bay bon imaj
Men si lonbray li
Kole nan kè l
L'ap bliye figi l
Chak li gade san abiye

Si l pa janm souri
Pou demanti bote modènite
Kijan yon atis pent
Pral fè l chelèn
San makiyaj.

***Besetriye***

Nou se desen van vanyan
Silans k'ap gwosi sou fèy papeye
Anvan powèm pouse chè
Nou se defen yon vye jès
K'ap travèse dlo sou fèy bwa

Nou gen Lafrik
Longè memwa nou
Yon kòd lanmou listwa vètij
Nou gen lari Pòtoprens
Pou n aprann bliye lavi
Yon devinèt anba wòb aksidan plasman je.

*Nostalji*

Nou gaspiye twòp solèy
Menm lanmè nou pa gen sere
Si yon jou lapèn ta tonbe sou pye bwa yo.

Nou gaspiye twòp solèy
Lanmou s'on jès mele
Yon flè mil mo
Pèd pawòl san twou bote.

*Osmoz*

Tout bon dlo
Deja nan rezèvwa
Sous yo fennen nan gwosi pisin
Larivyè an fòm poubèl
Tou rego konstipe
Vant malere fèk kare anfle
Sou chèk zonbi.

*Masuife*

Ou bay goute
Yo degoute w
Ou bay ranje
Yo deranje w

Ti rès la preske fini
Tankou grès balèn
K ap fè wout kwochi
Anba flèch ti van vakans
Lè malere ap kabicha
Sou galeri
Anvan tèt kabann
Disparèt nan fè nwa

Padone lonbray ou
Si kè w s'on maleng
K'ap senyen san geri

Pa di w gen bon do

Si lè w blayi
Tèt ou pa itil

Lanmou s'on majò jon
Devan bann
K ap bay payèt
Li pa responsab mizisyen
K'ap fè fo pa

Renmen lè kè w se wout ou
San l pa limit ou
Tankou pye bwa
K'ap konpoze frechè
Nan mwa jiyè
Gen plas pou kabicha
Gen plas pou fè nich

Lè jounen an twò lou
Si w paka pote l
Kapote l

Pa koute moun
K'ap fredone malè w

Nan zòrèy ou
Tankou chak segond
Nan lavi moun
S'on pwofesi
Ki batize l

Pa pèdi san fwa w nan douvanjou
Si jounen an pwente
Pou detounen w
Tankou lè rivyè balonnen
Anba lapli
Souri ak kè w louvri
San regrè
San gad dèyè
Jouk bonnanj ou
Jwenn bon sans ou

Geri bosko w sou yon fèy papye
Chante jouk vwa w depase souf ou
Pa chita nan yon kwen
Ap chache fòm figi w
Nan mouchwa
Dlo je pa miwa

Di tèt ou
Fòk pye w ta wouye
Pou solitid jwenn ou

Si w pa jwenn yon pwomès
Pou lonje vi w
Tounen yon pwomès saj
Lè lavi w se pòt antre
Pou moun ki rayi w

Pa kite imilyasyon
Fè w rayi tèt ou
Lavi pat janm
Yon bote san domaj

Pa fèmen je w nan fè nwa
Blakawout fonse
Pap tounen limyè

Gen jou taso
Gen jou aransò

Si w boukante yo
Ou ka chode
Pa jete youn pou lòt
Wap bezwen pase w
Pou w fè siksè

Met efò w nan pòch ou
Li ka pa sifi
Men w pap mizerab

Mete fatig ou
Anba zòrye w
Ou ka dòmi mal
Rèv ou pap twoke
Jouk souf ou
Souflete w

Pa pè foli w
Foli
S'on depasman
S'on deplasman
Se fason w moun
San moun

Dòmi avè l
Fenèt louvri
Mache avè l
Tankou de dwat paralèl
K'ap veye youn sou lòt
Yon foli s'on pouse
San verite
San defo
Si w pa suiv foli w
Foli w pap suiv ou

Ou menm ak elan w
S'on vwayèl janm debwa
Ki pyeje nan metafò
Lavi w pap metamòfoze
Si kwayans ou pa itil.

*San ou*

Fè m kado w
San talan
San sousi pou demen

Fè m solèy ou
Lè w souri
Menm si m pap ka gade w nan je

Fè m silans
Nan solitid ou
Ma rete tou pre w

Fè m kòlè
Nan kòlèt ou
Ma konn plas mwen
Toujou la.

***Pwen final***

*Mennen m kriye nan je Bondye tankou yon lespwa san vètij k'ap louvri demen.*

Kijan pou m pale de ou
San rale yon mizik
Ki fè moun megri
Kijan pou m pale de ou
San kalonnen souvni m

*Kwè m si w vle cheri, bèl moman se lalin silans pito n bege pase n bèbè.*

Si w vle pwomès
K'ap detenn nan gran chimen
Tann lè m tounen bon moun
Ma ba w vèsè moun kache
Pou fè lavi grimas

*Si w vle m renmen w san syèl la pa konnen ann al damou nan chan zwazo anvan jou bare rèv nou.*

Kisa lannuit ka ofri m
ki kanmarad sa m'ap devwale
Sou tèt dwèt ou

Ki pi bèl sipriz
Fèy nan bwa ka ofri m
Lè n'ap viv nan de kò
Yon sèl lonbray
Janm ou louvri
Tankou yon liv
*K'ap eksplwate sa moun sere nan fon lanmè ou mete men w nan menm.*

Souf mwen chire
Tank'on eklatman pawòl
K ap envante moun
Mennen tou pre lavi
Lè solèy la limen ak yon sèl koulè
Mennen tou pre lavi
Lè dlo je
Sispann grèv lapli

Mwen kwè nan timoun
K'ap wonfle san douvanjou pa detounen
Mwen kwè nan silans
K ap gwosi sou fèy papye
Lè de je kontre

Pou melodi grandi
Mennen m dòmi
Nan je Bondye
Ma reveye nan peyi
Souri sere soufrans.

*Anpenpan*

Pou parabòl k ap anfle mo

Nan fenèt

Pou powèm k ap dòmi san kouvri

Nan lèt damou

Renmen w

S'on kout foli san vètij.

*Misyonè*

Si w wè lari a okipe
Pa mande l chèz
Ale nan wout ou tou dwat
Zotobre isit renmen rad sal sou balkon
Li fè bèl nan plan dijans.

*Pwezimatik*

Dat n ap pale
Vwa nou pa janm seche
Dat n ap mache
Pye pagen derechany
Si n te ka respire
San  nou pa jennen yon lòt
Si n te ka dòmi
San kwense  rèv
Nou tap viv
San anbarase lòt souf
Nou bouke pran panzou
Nou bouke kanzo pou lamizè
Si w gen yon chemiz san pwojè
Pa chante malere se deviz moun.

Latè pa gen remiz ankò
Simityè gen twòp mò
San mèt
Rezonnman lòm
S'on vèsè twouble

Cheri chak moun dous jan yo konnen

Latè pa gen remiz ankò
Simityè gen twòp mò san mèt
Twòp konesans nou
Fè nou viv lanvè
N'ap pile pye n
Tèlman nou prese

*Lòm gen tout fòmil*
*Soufrans lòm nan lasyans*
*Cheri pa bliye dous*
*Jan w konnen*

Yon pòsyon pè konsyans yo
Yon lòt pòsyon
Fèt tou maske
Kolon pou kolon
Traka pou Lafrik
Lapatri s'on fanm
Koulè piman
Chak politisyen
G'on vè kleren pou dolote l

Si nan peyi pòv
Patriyòt se feblès
Nan peyi m
Politik se mak mizè mete
San reklam

Latè pa gen remiz ankò
N'ap remize moun
Nou te ka remize sou yo
N'ap prepare yon jenerasyon
Pou l disparèt

*Cheri al dous*
*Jan w ka sonje*

***Kolepyese***

Anvan vètij patriyòt monte m
M gade konstitisyon an
Ak on je politisyen
Tout atik gen sant milyon.

***Layilòn***

M'ap veye w k'ap pase
Tank'on chante lasigal
Yon marèl bèl bonswa
Tankou jès van bwote
De timoun ki t'ap jwe
Anvan lonbray kontre
Yon lèt damou san tabou

*Cheri lari a blayi jan w mache.*

*Rajeni*

Anndan m s'on dezè

K ap donte siklòn

M pa pè syèl kaye

M pa pè tan balonnen

Rèv pa soumèt san mèt

Si lorizon bare panse w

Vag lavi ap avili w

**Plezire**

Nou rankontre
Nan yon ti mizik bèl sezon
K'ap glise sou lapli
Yon gita san parès
Yon po tanbou bwasonyè

Chalè kò nou
Bwè swè kò nou
Moun k'ap plezire
Pa sonje dèt demen
Nou tonbe pase men
Anvan jounen an pote n ale
Nan rantre vitès
San klaksonnen
Nou pran limyè wouj

Cheri m konnen w gen kò donnen
Kòm chèdepoul pa bouton
Ann karese san kite tras

Nou t'ap pase men
Marinen, makiye
Anvan lavi pote n ale
De je fèmen
Youn sou lòt
Nou t'ap pran lari daso
Cheri m konnen w pa fè gwo klas
Kòm foli pa ni mèt
Ni elèv
Ann al aprann troke foli

Si tout lang pa gen gramè
Nan tout lang gen depale
Jodi a
San filozofi
Nou pral grennen sipriz.

*Twoubadou*

Ou te bliye di m
Renmen g'on fenèt
Twouble sou lorizon
Nan lanmou gen sote jou
Se pa tout pawòl
Ki fonn nan fè nwa

Lè m anvi wè w
Tout sans mwen konbine nan bèl mo
Tankou yon solèy envizib
K'ap prije chalè nan fontenn

Depi jou m kontre w
Non w se pi gwo vètij
M ap aprann dolote
M sere l nan kè m
Li monte nan tèt mwen
M sere l anba zòrye m
Lè m reveye
Foumi manje rèv mwen
Jouk yo jwenn li

*Chann Mas*

M sonje w nan fòm ou san defo

Bèl pou malè

Jen pou demokrasi

Kè w te yon papiyon

K ap chare bravo

*Lè pòtoprens pat pè lanuit.*

*Chann mas te konn fade gran jounen*

***Radyografi***

*Tout syans tonbe pou ou*
*Si vag lanmè te pran lari souvan*
*Très cheve w tap chèn nan pye l*
*Ou pa kite tè a tris*
*Menm si bonnanj li ap kache*
*Pou kri m*
*Chak jou*

Bote w
S'on refren lespwa
K ap boujou lanmou
Nan tan maske
Lavi m gen bon sant
Lè souri w nan plas devans

Ou son mizik popilè
K ap toujou alamòd
Jan w rete nan lespri nou
S'on ti gout dlo fre
Ki tonbe
Nan rasin plant

Solèy midi ap kondane inosan
Lanati renmen w
San defo
Ou Louvri sans ou
Pou lemante sa ki bon
Kay move je

Lè solèy kouche lalin se
Twou bote rèv ou
Lè wap mache
Flè dizè rajeni
Tankou bravo nan bèl espektak

Kijan pou m rele w
Si w pa zanj nan dlo
Kijan pou m sonje w
Si pèsòn pa ka bliye
Sa w pat konnen
Fòm kò w lemante
Sans moun ki gen bon sans
Lè kanaval rive

Ma degize lakansyèl pou ou

Zye fè lannuit
Kabicha sou lanmè
Lè pwomès leta
Fè wout kwochi
Souri s'on pòt soti nan blokis

Ou pa posede anyen
Istwa w nan s'on mèvèy
K ap gwosi liv gwo peyi
Soufrans ou s'on trezò ekspoze
Nan mize letranje

Batman kè w
S'on piga pou trèt
Lè w makiye ou bèl tankou premye vòl zwazo
K ap sedui altitid

Ou renmen nou san kè w
Pa janm gen zanpoud
Si w tap kriye pou mak
Ki sou po w

Dlo nan je
T ap retire sou laj

Ayiti cheri bonte w
Pap sou jounal
Lè kè w kontan
San madichonen dèy
Kamera enperyalis
Pèdi fokis

***Laponyèt***

*Pou m ekri powèm sa a*
*M sèvi ak mo san sèvi.*
*Vèb yo pou mwen,*
*Aksan fòs pou sa m pa wè yo.*

***Kamyonèt***

Kamyonèt Senmak pati ak lonbray mwen
Chofè tanpri pa mande m touche
De je m tonbe sou yon ti fanm
Mwen pa avèg
M pa wè pèsòn

Kamyonèt Senmak pati ak lonbray mwen
Mèsi Chofè
Kote m ye la a
M santi m'ap dous
Nan kò m pou kòm
Woule m de bò
M pap fè fo pa

Kamyonèt Senmak pati ak lonbray mwen
Si pa gen plas
Chita sou mwen
Monte desann
Pa fè je dou
Sa w konnen grandi
Nan sa w konprann
Sa w konprann

Mezi sa w konnen

Kamyonèt pati ak lonbray mwen
Cheri lè pou m̈ reveye wa di m.

*Sipriz*

Sa pa pwoblèm  si nou pran dèy pou inifòm
Ni kaye dizuit
Ni adwaz
Youn pa kenbe dlo je

Pouse pouvwa w longè zam ou
Sere souf ou pou lè w bezwen
Nan twoke swè
San zapatann
Konn gen lafyèv aprè.

***Pou Giordani Lesly***

***Yon konpayèl literè, san konplèks.***

M ta renmen di w
Bon vwayaj
Si te gen wout
Pou retounen
Lè m pa tande w
M tap soulaje
Si tout bon vre distans pa manje laj.

Ou te yon atelye anbilan
Yon vè kleren pou zanmi
Yon rigòl vèb
Pou literati

Si chak ryèl
Te yon paj liv
Pòtoprens t ap dòmi
Nan pla men w
Ak yon balèn twa goud
K ap klere

Rèv tijèn
Ki gen talan.

*Leman*

Powèm sa a fè nwa kou lank
San limyè
San fenèt
San zespwa
Mo yo moute youn sou lòt
Tank'on sezon dan doukla
Nan tan solitid
Nuit blach pa bon pou pwèm

*Pachiman*

Nou melanje jouk nou envizib
San istwa
San konsyans
Konsèp enperyalis
Fizye memwa nou

Verite nou pa menm ak lòt
Verite zòt se pou zòt
Verite nou boukante

M'anvi  wè limyè
Twòp moun pèdi vizaj
Nan fè nwa
Twòp moun pèdi bonnanj
Nan vèsè labib

Nan peyi pa m
Blakawout ak relijyon

S'on pongongon doub kabin.

*Melodi*
Douvanjou kache dèyè mòn
Li fè cho
Lavi leve twò lwen lespwa
Lago san gou
Bouche bay tap
Tounen jwèt timoun
K'ap aprann rayi
Defi pou nou renmen jan flè dizè
Louvri nan silans k'ap toufe lodè
Manje ki pap kont pou separe

Rezon pou nou viv rèv melanje

Nan vag lanmè anvan lorizon
Fè zetwal filalang
Vwal lanmou k'ap devwale kapris
Janm ki louvri tou woz anba jijman plim poul
Konn sezisman jalouzi
K'ap presipite

G'on konplo
Ki mare sou do malere
Demen maten kay ki moun
Soufrans la pral tonbe

Si n bliye mechanste pou yon ti tan
Pou n di dlo nan je pa sekrè pou nou
Nou konn lè l tonbe nan souri vèb debraye
Nou konn lè mouchwa tòde nan sipriz
Nou pap fòse l koule anvan lè-l

*Si n bliye jan pou nou youn trayi lòt*
*Lespri nou va pèse mistè lanati*
*San lògèy lasyans.*

*Pataswèl*

Kilè n ap konprann
Lè san kaye anba dra blan
Dèy pa inifòm

Eske nou bliye
Tout silans
Gen mezi bouch yo
Nan prann lang
Pa gen gramè
Pa fòse moun gade w
Si je l pa sou wout ou

Tou manti pa fon
Se lè w poko neye
Gen pwofondè w rive
Verite pa sanble w
Dlo a ap desann
Kite l mennen w

Wa kenbe yon ti branch bwa
Pi devan

Pèson pap di w
Peyi letranje gen maten
Rèv pa valab

Pèson pap di w
Jan lari fawouche moun
Bò isit
K'ap veye limyè wouj de bra balanse
Vant kòde
Bouch blanch
Peyi letranje pa gen pye sabliye
Pou moun bliye
Nan gade twò lwen
Nou bliye imaj konsyans devwale
Pi pwòp pase syans
K'ap grandi anba linèt

Pèson pap di w
Peyi letranje

Gen kole boyo
Gen soufle boutèy
Gen dòmi nan seren

Se pa jodi a nou ansam
Nou pa janm fennen
Nou pa janm pachiman
Sa ka rive nou chanje syèl
Lè sousi lavi mande sa

Pasyans nou lonje nanm nou
San longè
Distans ki separe nou
Youn ak lòt
S'on lonbray k'ap di
Nou tou lè de vivan

M' sere w andanm
Lè vètij vitrin pranm
Pou m pa pèdi
Lodè fèy sitwonèl
Lodyans ap sikre

Anba lalin

Ouvè fenèt pou chèche w
San reyalize
Van pa bay woulib
Pou lòt kontinan

Chante dlo je
K'ap agase pòpyè
M'ap tande w lwen
M anvi w tou pre
Ekspresyon lanmou sa a
Fann souf mwen
Tou blan
Ou pa ta di sant mango dènye sezon
Ki chape sou galata

Peyi letranje fenèt pa souri
Youn pè lòt
Yap veye lanmò
K'ap glise nan panno
Nan peyi m
Tout fenèt blayi

Janm louvri
Gade w Selman k' pou rete w

Lè m rete m anvi wè koukouy
San limyè wouj
Pa banm kè sere
Tan ale pa tounen
Lanmou egzile
Se vwal batiman
Nenpòt ti van l'ap renouvle

Nou kite peyi a
Peyi a pa kite n
Nou se de pwovèb
K'ap benyen nan menm sans
Mwen fèt nan ou
Wap viv nan mwen
Lè m antre m dous
Tankou lalad men nan kou
Je lanvè
Anba kabann

Lè w pa nan peyi w

Souri w tèlman sèch
Si w betize
Van ka bwote l
Nan figi w
Menm lankansyèl
Konn sa

Lè m anvi wè w cheri
M pran de kous soufrans
Youn lage m
Pòtay Leyogàn
Lè machann bega
Sou lavant
Youn lage m
Mariyani lè tanbou ap peze grangou
Nan vè kleren
Cheri pa koute jounal
K'ap fè jouda
Ou se peyi douvanjou
Pa kite rèv nan wout

Souf mwen detenn nan silans mwen
M'anvi chante

Pa gen konbit
M'anvi danse
Pagen banda
Lanmou m pou peyi m
S'on sekous madichon
Ki kenbe m nan zantray
Kote m pase li avili m

Tan an pèdi fòm
Moun yo wè twoub
Ti non jwèt tounen fado
Poutan anba estati Libète a
Chak moun s'on nimewo
K'ap flannen sou papye
Ni matematik
Ni leta
Youn pa garanti sekirite w

Peyi letranje dèle peye
Ranjman pyeje
Gen timoun
Pa gen lago
Gen Granmoun

Pa gen rigwaz
Volan pou chofè
Vitès pou leta
Gen lakou
Pa gen vwazen
Asiyèt pa dòmi deyò
Kafe pa koule nan devinèt
Lè m anvi wè peyi m
Solèy pa ka kenbe m.

*Paweze*

Fanm jalou
S'on devinèt
Siklòn batize
S'on rido k'ap twonpe imaj
Pawòl travèse

Fanm jalou
Kase rèv pou dan ri
Kè kole ak nanm
Je nan men liminen
Fanm jalou pa wonfle pou granmèsi

Fanm jalou
S'on Ja lou
Nan mitan kabàn
Yo dòmi

Fanm ak sizo se marasa
Kenbe yo nan tèt
Yap mennen w
Bout peyi.

*Nan wout*

Lanmou san bout
Pa gen plafon
S'on seren lapli san parabòl
K'ap wouze tè
Sote riyèl

Yon mo glise
Pran lanng pa di
De ran moun
De bò zèb
Lanmou s'on eklips lonbray
Ki pa janm dous
Pou kò l.

***Rele m***

Pouki nou di lapli se marasa
Tankou lodè latè te konn fleri
Sou rezon lèzòm
Pouki nou di simityè
Pa gen fenèt
Tankou bawon s'on siyati
Vivan pote

Rele m cheri
Lè blakawout
Kaye nan do lannuit
Anvan l pran sans nou daso
Zòrèy mwen son kanivo
San pòt, san baryè
Louvri bouch ou
M'ap pare veso

Rele m
Anvan yo rele w
Nan telefòn pa gen blokis
Pyeton pile wout
Jan w konnen

Rele m
M pa gen pasyans
Ou se Potoprens
M se Channmas
Anvayi m san gad dèyè

M' blayi nan souf mwen
Potre yon kaki
Sou do Sèjan
Pare pou mouye
Pare pou seche
Cheri pawòl ou se vwal
Anvan w ale wa devwale m

*Rele m*
*M'ap tann ou*
*Nan telefòn adrès pagen pousyè*
*Ann kite jounen an kabicha sou nou.*

*Metafò,*

M'anvi dòmi
Lè wap reve
Rèv mwen se lento
Nan pòt kay
Janbe m m'ap gad anba w

Tout sa m ekri fou
Poutan m pa gen pyès foli
Ou rive nan laj
Pou w kwè nan manti w vle
Aswè a cheri
Ki verite w vle m detounen

Nou gen kabann
Nou gen panno
Lè w fin kriye
Wa di m kote w
Vle m sere l

*Anvan w fèmen je w*
*Sou tout fòm solitid*
*Sonje libète s'on kout ponya nan do*
*Depi w damou*
*L'ap disparèt.*

***Awoze,***

Si gen pou n fache
Pa envite Loray
Nan zafè nou
Move tan nan lanmou
Se swaf k'ap renouvle
San trangle

Si w vle bliye m
Pa rayim
Kè boule donnen remò
Souvni renouvle
Pi boule pase wonga

*Tèt bouch ou*
*Se bouchon nanm mwen*
*Lè w pa la*
*M gaspiye anvanm vid.*

*Sans kontrè,*
M'ekri tèt bouch
K'ap tranble
Anba tèt dwèt
K'ap deplase pwen sansib

M'ekri vizaj
K'ap tòtòt nan bo mouye
Malè yon fèy papye
K'ap grizon
Anba kout plim

Talè konsa cheri
Tèt bouch ou pral metafò
Pou m sere powèm

Talè konsa cheri
Potoprens pral demvwazèl
Nan venn nou

Talè konsa cheri
Ou pral kinan m
Anvan w kinan w

Yon alsiyis marasa
K'ap manje parèy

M'anvi di w
Do w g'on koridò
Dous san bout
Jou m gen rezon sou ou
M'ap ba w vètij pou mizik
Wa danse nan rèl ou
Jouk ou bliye kò w nan pla menm

Si w kwè m manti cheri
Mande Lasyans
Pouki rèv
Poko pèdi vijinite l

*Cheri m gade w*
*Je m etenn*
*Pouki lè je w fèmen*
*Kè w louvri.*

**Gade m**

Se pou w gade m cheri
Bliye je w sou mwen
Plim je w swa
Tankou layilòn k'ap miyonnen sèvolan
Nan van karèm
Fè m pran vòl non ti doudou

Se pou w gade m cheri
Niche m
Je w s'on ti bijou
Myèl sere nan vitrin
Souf pa sous
Kò san lonbray
Pa konn dousè je dou

Se pou w gade m cheri
Travèse m san pèmisyon
M louvri kè m ba ou
Tankou nuit blanch
K'ap chèchè parèy
Trennen m kote w vle
M'ap suiv ou

Ou gen syans
Nan tout kò w
Pawòl ou s'on konprès
Medsen fèy
K'ap trete m
San pyese m
Ou antre nan kè m san doulè

*Cheri gade m*
*Se pou w gade m*
*Si w vle kwè m*
*Verite s'on potrè san vizaj*
*Pa koute pèsòn*
*K'ap di w li renmen*
*Chapo blan*

Sousi w byen desinen
Tankou drapo k'ap chante libète
Tè a pou nou
Syèl la pou sa n pa wè
Cheri pa gade m
Si w pa damou

*Dlo je k'ap dechire pwomès anba lapli*
*S'on bal mawon*
*Dèy inosan.*

*Degi*

Depi maten m'ap lapriyè
Midi pase san di m babay
M mete menm sou yon fèy papye
Ki t'ap flannen san chemizèt
Anvan l louvri pye l
Li di m ekri pou fanm
Pa donnen nan wayabèl
M gade kreyon an
Jouk menm mouye
Kou très cheve fanm
K ap bay seren lapli woulib
Se lè sa a m reyalize
Moun damou
Rayi remò

Jounen an fonn sou mwen
Tankou sann sigarèt
K'ap pran vòl nan van
Pou lafimen tache nan bab
G'on ti fanm jansiv vyolèt nan zòn nan
Chak aprè midi bri pye l
Trennen souf tankou leman

Aswè a m pral pote yon powèm plent pou li.

*Metamofòz*
Ou fè m anvi ekri
Tankou vwayèl donnen vwayèl
Ou fè m anvi touche w
Tankou kè m s'on tatouaj
Ki tache nan kò m pou ou

Si m koute jan w gade m
M t'ap renmen w
Jouk souf mwen twò lou
Pou m pote

Si m koute très cheve w
M t'ap rayi lapli
M t'ap renmen van
Cheri lè san w tresayi
M ta renmen dwèt mwen
Kouri sou po w
Tankou melodi k'ap gwosi
Chèdepoul
Anvan souri chire fè nwa

M konn koulè sekrè

Lè l'ap niche pasyans
M konn pouki w kache
Lè midi etenn san pwomès
Nan lanmou eksperyans pa dezonè
Depi inosans ou pap twonpe
Ou ka kriye.

***San sans***

*M ekri w ak san m*

*M ekri w ak dlo je m*

*Vwayèl yo vyole m*

*Anba je powèm k'ap fè rebèl*

*Sou papye*

*M rele w*

*Vwa m retounen*

*Sanble se tout bon vre*

*Lè fanm an kòlè*

*Lonbray li kaye*

*Tankou masuife.*

*Minui-mwen-zen*
Mo nan disksyonè
Pa file zegui
Si w kwèm manti
Mande zonbi
La di w.

***Sipriz***

M ta kase lannuit ba w timoso
Si m te mizisyen
Ekri non w an plastik
Pou m pare lapli
M pa powèt
Ki bon nan plastifye souri
Menm konn lè lonbray
Mande parèy.

***Adjipopo***

*M fèk aprann souri w*
*G'on chanm anplis*
*Lè w anvi wè m*
*S'on priyè Sen-batòl*
*K'ap fè soupi nan rido*

*M fèk aprann lè w fin reve m*
*Ou mòde zorye a*
*San remò*
*Tankou foto konn grandi*
*Nan dlo je*
*M fèk aprann*
*Lè sant kò w bouche rèv ou*
*Dòmi nan powèm pa sifi*

*Se kounye a m konprann*
*Pouki lè m anvi wè w*
*Nostalji m tounen yon vye miwa*
*K'ap domaje imaj.*

*Sendonmeng*

Si m pat Ayisyen
M t'ap di w
Padon papa
Ban m on bout kann
Pou m peze kè m

Sendonmeng

Si m pat gen Desalin
M tap di w batize m
Banm batistè
Anchennen m
Mennen m Batey

Sendonmeng

Si m te abla
Si m pat pale lang libète a
M pa tap konn kijan pou m di w
Sispann rablabla

Nou ka wè twoub
Nou poko avèg
San direksyon
Pa vle di n pèdi fren

Sendonmeng

Si w panse n pa gen lame
Lè libète n menase
Tout konsyans se mitrayèt
Chak grenn pousyè Pòtoprens
Andyable tankou grenn bal
K ap chire silans.

***Ri 24 lèt F***

Souri w tache sou mwen
Tankou pousyè potoprens
K ap suiv kamyonèt Kafou
K ap sot Dèlma

Chenèt ou file
Tankou sèso
Senkè laprè midi
Nan transbòde

M pa bezwen woulib
M ap peye doub kous
Pou plas devan.

Anayiz
Si m di w vwa w
Son ti lanp
Nan pwezi m
Pa mande m prete mèch alanjelis.

*Djaspora Balagèl*

5 desanm 1492 zile a pèdi vijinite l
San kochma
San kase move pye
Bri lanmò
Fè n sipriz sou vag lanmè
Fwa sa a
Pat gen lapli pou kriye
Sou dèy
Zetwal pot ko file
Pou pote move nouvèl
Lè enperyalis nan nesesite
Touris se zam brake
Sou peyi tyè mond

Li pa tap fasil
Pou rèn Anacaona met wòb
K ap trennen anba pye
Si l konn po l
Twouble solèy

Tankou vwalye
Nan vant nòde

Li pa tap fasil pou Kawonabo
Met vès lè l ap mache
Pye atè
Lè kwayans ou ap sakrifye
Devan je w
Kò w s'on defi
Ki pa bezwen dènye priye

Apre Zemès fin pran
Sa ki pou li yo
Sous bosal la
Pete an Afrik
Pou kolon ki pale Franse
Madichon Santa Maria
Trennen lòt madichon
Kolon pa chich ak kolon
Ki gen gwo zam

An 1625 Zile a fann an de
Yon kontra tousen louvèti

Chire pi devan
8 jiyè 1801
Lè l rale zile anba fouwo l

Si pat gen Boukman
Pou aprann esklav
Reve libète
Nan bwakayiman
Premye Janvye 1804
Patap deranje moun konsa

17 Oktòb 1806
Avni peyi a
Keyi sou pye
Libète pou tout moun
Byen nèt la
Mal pataje
Lavi Desalin tap devise
Tou vis fo pratriyòt
Se pou sa li mouri bonè

Divizyon manje zo nou
Jouk Petyon ak Kristòf

Dirije peyi a an chikèt

Prezidan Bwaye peye konsekans
Lanmò Desalin nan
Pi chè pase foli defile
Listwa mare pon wouj

An 1915 chatiman 1825 la
Kolonize nou
Pwazonnen sous nou
Manje rasin nou
Kòm Ayiti s'on bout tè
Ki pap janm sispann donnen vanyan
Chalmay Peral
Grafouyen bèt la
Lachte fo patriyòt
San wont
San deviz touye l

An 1929 yon kolon moun depizye
San papye
San kilti
San desten

San lavni
Pandje nan yon kamyon
Sou pwomès
Pousyè pap suiv yo
Lè yo janbe fontyè

Si m t'on dominiken
M tap di moun sa yo
Gen zansèt
Se leta yo pa genyen

An 1937 Prezidan Twouyo
Touye lage nan tou
Leta pran chèk la
Lage zonbi yo sou jounal

Djaspora Balagèl
Lè peyi w pa gen rèv pou ou
Ni echwe nan vant reken
Ni kòche anba fil fè
Youn pa dezonè.

## Liv Otè pibliye déjà

-***Pwèl nan Zo***. *Edisyon Lagomatik, Canada, 2009.*
- ***Les Iles en accent aigu***. *Le Chasseur Abstrait éditeur, Paris, 2009.*
- ***Liminasyon***. *Les éditions Lafont. Santo Domingo, 2011.*
- ***Vingt poèmes pour traverser la nuit***. *Edilivre, Paris, 2011.*
- ***Laviwonn***. *Edisyon Perle des Antilles, West Palm Beach, 2012.*
- ***Mon pays, rien de luxe***. *Edisyon Trouvailles, Connecticut, 2012.*
- ***The Shadow of the Veins***. *Publish America. Baltimore, 2013.*
- ***Mémoire d'outre-monde***. *L'Harmattan. Paris, 2014.*
- ***Paradise Place.*** *CMS Book Publishing, INC. Orlando, 2016.*

***Anderson Dovilas*** fèt nan Pòtoprens 2 jiyè 1985. Li te pase nan Inivèsite Leta Ayisyen an, li etidye lenguistik nan Fakilte Lenguistik Aplike ak Epsikoloji nan Fakilte Etnolji. Li fè yon Mastè nan Syans Devlopman nan Conerstone University. Aktivis Kiltirèl ak politik, li angaje l depi plizyè lane nan fè pwomosyon pou kilti Ayisyen ak batay kont delenkans Jivenil nan Djaspora a.

*Anderson Dorvilus* fèt nan Pòtoprens 2 jiyè 1985. Li te pase nan Inivèsite Leta Ayisyen an. li etidye lengwistik nan Fakilte Lengwistik Aplike ak Epsikoloji nan Fakilte Etnoloji. Li fè yon Mastè nan Syans Devlopman nan Cornerstone University. Aktivis Kiltirèl ak politik, li angaje l depi plizyè lane nan fè pwomosyon pou kilti Ayisyen ak batay kont delenkans jivenil nan Djaspora a.

# BESE TRIYE

Anderson Dovilas fèt nan Pòtoprens 2 jiyè 1985. Li te pase nan Inivèsite Leta Ayisyen an, li etidye lenguistik nan Fakilte Lenguistik Aplike ak Epsikoloji nan Fakilte Etnolji. Li fè yon Mastè nan Syans Devlopman nan Conerstone University. Aktivis Kiltirèl ak politik, li angaje l depi plizyè lane nan fè pwomosyon pou kilti Ayisyen ak batay kont delenkans Jivenil nan Djaspora a.

*Je w fè lannuit*
*Kabicha sou lanmè*
*Lè pwomès leta*
*Fè wout kwochi*
*Souri w s'on pòt soti nan blokis*

Anderson Dovilas

*Pwezi Anderson Dovilas la antre nan sa Dòk Erntz Mirville, youn nan fondatè Mouvman Kreyòl ayisyen, te deklare, lè li di: « Yon pwezi kreyòl dwe genyen pwòp prensip li. Si li pa egziste, nou dwe kreye l». Sa ki siyifi, yon pwojè pou rajeni, pou modènize ekriti pwezi ayisyen an.*

Manno Ejèn
Manmm Sosoyete Koukouy




ISBN 9781725907225




